# ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ
# ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭН

# “XVII ЗУУНЫ МОНГОЛЫН ХОТУУД” ТӨСӨЛ

## ДОРНОГОВЬ АЙМГИЙН ИХ ХЭТ СУМЫН НУТАГ ДАХЬ ХЭСЭГ БАЙШИНГИЙН ТУУРЬТ ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан


Төслийн гүйцэтгэгч: С.Чулуун – академич Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал
Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Дундад зууны судалгааны салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан



Санхүүжүүлэгч байгууллага: Шинжлэх ухаан технологийн сан

Захиалагч байгууллага: Боловсрол соёл шинжлэх ухаан спортын яам

Тайлан өмчлөгч: Түүх, археологийн хүрээлэн.
13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77
ШУА-ийн нэгдсэн I байр
Утас: 458305/455028
Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn

**УЛААНБААТАР**
**2018**

Бүртгэлийн дугаар . . . . . . . .

Нууцын зэрэглэл: . . .

Гэрээний дугаар: . . .

## ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ
## ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭН

# “XVII ЗУУНЫ МОНГОЛЫН ХОТУУД” ТӨСӨЛ

## ДОРНОГОВЬ АЙМГИЙН ИХ ХЭТ СУМЫН НУТАГ ДАХЬ ХЭСЭГ БАЙШИНГИЙН ТУУРЬТ ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан


Төслийн гүйцэтгэгч: С.Чулуун – академич, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал
Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Дундад зууны судалгааны салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан

Гар зургийг зурсан: Б.Батцоож-магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Угсаатан судлалын салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан



Санхүүжүүлэгч байгууллага: Шинжлэх ухаан технологийн сан

Захиалагч байгууллага: Боловсрол соёл шинжлэх ухаан спортын яам



Тайлан өмчлөгч: Түүх, археологийн хүрээлэн.
13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77
ШУА-ийн нэгдсэн I байр
Утас: 458305/455028
Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn


**УЛААНБААТАР**
**2018**

## АГУУЛГА

БАТЛАВ: ШУА-ИЙН ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭНГИЙН ЗАХИРАЛ

ДОКТОР, ПРОФЕССОР С. ЧУЛУУН

# ДОРНОГОВЬ АЙМГИЙН ИХ ХЭТ СУМЫН НУТАГ ХЭСЭГ БАЙШИНГИЙН ТУУРЬД АЖИЛЛАХ 2018 ОНЫ ХЭЭРИЙН ШИНЖИЛГЭЭНИЙ АЖЛЫН УДИРДАМЖ

2018 оны 7 дугаар сарын 24

**Үндэслэл:** Дорноговь аймгийн Их хэт сумын нутагт Бүсийн чулуу хэмээх сунаж тогтсон их байц хадны өвөрт орших „Хэсэг байшин" хэмээн нэрийдсэн туурь бий. Уг дурсгалын төв барилга нь дөрвөлжин хэлбэртэй, чулуу өрж цогцолсон хэрэмтэй аж. Төв барилгын гурван талаар бусад барилгын ор үлдэгдэл байх ба түүний дотор хэд хэдэн суврага байжээ. Хэсэг байшингийн дурсгалын хөшөөний бичээсийг судалсан байдлаас үзэхэд тус туурийг 1630-аас оны үед Халхын Сэцэн хан Шолойг түшихээр нүүж очсон үзэмчин, авга нарын үүсгэн байгуулсан ажээ.

Энэхүү барилгын туурь он цагийн уртад байгаль, хүний нөлөөгөөр дурсгалын хадгалалт, хамгаалалтын байдал эрсдэлд учирсаар байна. Тиймээс уг хийдийн бүтэц, зохион байгуулалт, онцлогийг нарийвчлан тогтоох археологи, угсаатны зүйн судалгаа хийх шаардлагатай байна.

**Зорилго:** 2018 оны хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Хэсэг байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэх, зарим газар сорьц малтлага хийж, барилга байгууламжийн онцлог төрхийг гаргахад судалгаа чиглэгдэнэ.

**Газарзүйн байршил:** Дорноговь аймаг, Их хэт сум

**Судлагдсан байдал:** Уг дурсгалыг оросын эрдэмтэн Палладий Кафаров 1847 онд үзэж тэмдэглэсэн бөгөөд 1923 онд Судар бичгийн хүрээлэнгийн томилолтоор Б.А.Казакевич, их зохиолч Д.Нацагдорж нар Хэсэг байшингийн монгол бичээст хөшөөний бичээсийг хуулбарлан авч дурсгалын тойм зургийг үйлджээ.

**Экспедицийн бүрэлдэхүүн**: Төслийн удирдагч, доктор, проф. С.Чулуун, багийн ахлагч Ч.Энхтуул, У.Пүрэвжав, Н.Гонгоржав, Б.Батцоож, Э.Дагвадорж, Г.Содбаяр, Л.Алтантуяа, С.Шынар-Бек

**Хугацаа:** 2018.07.27-8.10

**Маршрут:** Улаанбаатар- Дорноговь -Улаанбаатар

**Судалгааны урьдчилсан үр дүн:** Хэсэг байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэж, малтлага хийснээр барилга архитектурын зохион байгуулалтыг тодруулан материалыг боловсруулан эрдэм шинжилгээний тайлан бичихээс гадна урьдчилсан үр дүнгийн талаар мэдээлэх болно.

Удирдамж боловсруулсан

Эрдэм шинжилгээний ажилтан......................................... Ч.Энхтуул

Тусгай тэмдэглэл

. . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

ТЭМДЭГЛЭЛ БИЧСЭН:

.....................................................................

/албан тушаалын нэр/

................................................/ /

Гарын үсэг нэрийн тайлал

/тэмдэг/

20... оны.......сарын........өдөр

МОНГОЛ УЛС
БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН
СПОРТЫН ЯАМ

ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН
ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ,
МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ

**ЗӨВШӨӨРӨЛ**

Улаанбаатар хот
20....

№ 18-7-1/2

БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН, СПОРТЫН САЙДЫН 2018 ОНЫ 05 ДУГААР САРЫН 04-НЫ ӨДРИЙН А/260 ТООТ ТУШААЛААР Нүүдэлчдийн соёл иргэншлийг судлах олон улсын хүрээлэн С.Чулуун УДИРДАГЧТАЙ XVIII зууны үеийн хот суурины дурсгалыг судлах СУДАЛГААНЫ АНГИД ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОВ.

ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОСОН:

МЭРГЭЖЛИЙН ЗӨВЛӨЛИЙН ДАРГА:

........................ Д.Одсүрэн /

Гарын үсэг нэрийн тайлал

2018 оны 05 сарын 11 өдөр

СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ:

Засаг захиргааны нэгжийн нэр:
Дорноговь аймаг
Иххэт сум

Газар нутгийн нэр:
Хэцүү байшин

Дурсгалын нэр:
XVII зууны үеийн хот суурины дурсгал

Солбицол:
.....................................................................

Хугацаа:

20 18 оны 07 сарын 23 өдөр

20 18 оны 08 сарын 20 өдөр

*Энэхүү зөвшөөрөл нь зөвхөн зөвшөөрөлд бичигдсэн газар, хугацаанд хүчинтэй*

## 1. УДИРТГАЛ

Дорноговь аймгийн Их хэт сумын нутагт Бүсийн чулуу хэмээх сунаж тогтсон их байц хадны өвөрт орших „Хэсэг байшин" хэмээн нэрийдсэн туурь бий. Уг дурсгалын төв барилга нь дөрвөлжин хэлбэртэй, чулуу өрж цогцолсон хэрэмтэй аж. Төв барилгын гурван талаар бусад барилгын ор үлдэгдэл байх ба түүний дотор хэд хэдэн суврага байжээ. Хэсэг байшингийн дурсгалын хөшөөний бичээсийг судалсан байдлаас үзэхэд тус туурийг 1630-аас оны үед Халхын Сэцэн хан Шолойг түшихээр нүүж очсон үзэмчин, авга нарын үүсгэн байгуулсан ажээ.

Тус дурсгалыг судлахаар ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэнгийн “XVII зууны монголын хотууд” төслийн хүрээнд хээрийн шинжилгээний ажлын эхлүүлээд байна. Судалгааны ангийн төслийн удирдагчаар, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал доктор (Sc.D) С.Чулуун удирдан, эрдэм шинжилгээний ажилтнаар Ч.Энхтуул, Э.Уртнасан, У.Пүрэвжав, Н.Гонгоржав, Б.Батцоож, Э.Дагвадорж, Г.Содбаяр, Л.Алтантуяа, туслах ажилтнаар С.Шынар-Бек, С.Цолмон нар 2018 оны 7 сарын 27-ноос 8 сарын 10ны хооронд ажиллав.

2018 оны  хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Хэсэг байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэж, хэрмийн дотор байрлах 6.10х4,80 мертын хэмжээтэй тасалгаанд сорьц малтлага хийсэн болно

## 2. ХЭСЭГ БАЙШИНГИЙН ТУУРИЙН СУДЛАГДСАН БАЙДАЛ

Хэсэг байшинг анх 1822 онд оросын эрдэнтэн Тимковский, 1847 онд оросын эрдэнтэн Палладий нар Хэсэг байшинг үзэж тэмдэглэл хийжээ.[1] Тус тэмдэглэлээс үзвэл, Хэсэг байшин нь чулуу өрж тойруулсан хэрэмтэй, хэрмэн дотор нь чулуун сум буюу суваргатай ажээ. Нутгийн ардын домог яриагаар Хэсэг байшинг нэгэн хувилгаан ламд зориулан барьсан ба Алтан орд нэртэй гэдэг байжээ. Хэсэг байшингийн гэрэлт хөшөөний Монгол бичээсийг үзвэл Хэсэг байшинг Алтан цогт харш гэж нэрлэсэн байдаг байна.[2]

1923 оны 8 дугаар сард Шинжлэх Ухааны Хүрээлэнгийн тушаалаар монголч эрдэмтэн В.А.Казакевич болон зохиолч, түүхч Д.Нацагдорж нар Хэсэг байшинд очиж  монгол бичээст хөшөөний бичээсийг хуулбарлан авч дурсгалын тойм зургийг үйлджээ.[3] Хэсэг байшингийн бичээст хөшөө 1890 оны үед хоёр хагарсан байсан нь 1923 онд 11 хагарсан байжээ.  Ягаан боржин чулуугаар хийсэн гэрэлт

[1] Тимковский, Е. Ф. (1847). Путешествие в Китай чрез Монголию в 1821-1822 гг. Том II. с.108

[2] Пэрлээ, Х. (1961). Монгол ард улсын эрт дундад үеийн хот суурины товчоон. УБ. тал 126

[3] Казакевич. Отчет о поезке в Хэсэг байшин. Стр.1 бичмэл. ШУДБХ Хэл түүх судлах газрын фондод бий .

хөшөөний хагархайнуудыг эвлүүлж үзвээс урт нь 128.2см, өргөн нь 66см, зузаан нь 14см орчим байжээ. Хөшөө гурван талдаа монгол бичээстэй. Хөшөөний дээд тал нь мөлгөр, хоёр тал нь угалзан хээтэй, угалзан дотор хас тэмдэг сийлсэн байжээ. Тэд гэрэлт хөшөөний хагархайг эвлүүлэн бичгийг нь цаасанаа буулгажээ. Тэдгээр хагархайнуудыг Судар бичгийн хүрээлэн 1925 онд улсын төв музейд авчруулсан боловч 10 хагархай алга болсон байна. Эрдэмтэн В.А.Казакевич, зохиолч Д.Нацагдорж нарын авсан хөшөөний хэв, хуулга ч олдоогүй байна. Үлдсэн ганц бичээсийг эрдэмтэн Х.Пэрлээ 1961 онд судалж нийтлүүлсэн байна. Энэхүү үлдсэн ганц бичээс нь гэрэлт хөшөөний утгыг бүрэн илэрхийлэх боломжгүй байсан ч бусад баримт бичгүүдтэй тулган, нэхэн сэргээж ойлгох замаар цөөнгүй зүйлүүдийг тодруулжээ. Хэсэг байшингийн гэрэлт хөшөөг Монголын Эрдэнэ хунтайжийн хатан нөхөртөө зориулан босгожээ. 17-р зууны эхээр Өвөр Монголын авга, үзэмчин, хуучид, сөнид аймгийн ноёд Лигдэн хааны бүх Монголыг нэгтгэх гэсэн бодлогыг эсэргүүцэн Халхын Сэцэнхан аймгийн нутагт нүүн ирж Хэрлэн голын дунд хавиар хэсэг зуур нутаглаж байсан, Батмөнх даян хааны үед Монголын ноёд хоорондын зөрчил тэмцэл хэсэг хугацаанд намжиж Хятадтай эв найртай харилцах болсон, Лигдэн хаанаас зугтаж Халхад ирсэн хуучид аймгийн хэсэг хүнийг Эрдэнэ номч, Болд нар тэргүүлж байсан, хөшөөг босгоход Өвөр Монголоос халхад ирээд байсан Эрдэнэ хунтайж Дэгэлэйн харъяат зургаан аймаг, авга тавнан аймгийнхан оролцсон, хөшөөг байгуулсны учир нь түүнийг байгуулагчдын энэ ба хойд насыг бодолцсон, Хэсэг байшингийн зарим барилгыг босгоход Чуй тэргүүн гэдэг хүн оролцсон зэргийг гэрэлт хөшөөний үлдсэн хэсгээс тоймлон буулгажээ. Хэсэг байшинд Монголын Юань улсын сүүлчийн хаан Тогоонтөмөр сууж байсан гэж нутгийн олон ам дамжуулан ярьсаар иржээ.

**Хэсэг байшингийн тодорхойлолт**

Энэхүү балгас нь Дорноговь аймгийн Иххэт сумын нутаг Бүсийн чулуун хэмээх баруунаас зүүн тийш үргэлжлэн сунж тогтсон их хад асганы урд талд хойд

өргөрөгийн 46 12 364, зүүн уртрагийн 110 08 139 хэмд далайн түвшнгөөс дээш 1160 метрийн өндөрт оршино.




*Зураг 1:* ◯Хэсэг байшингийн байршил

Хэсэг байшингийн гол барилга нь дөрвөлжин хэлбэртэй, гадуураа чулуугаар барьсан хэрэмтэй байв. Хэрмийн урт нь 33м, өргөн нь 28м, зузаан нь 4м. байна. Хэрмийн өмнө талд хаалгатай бөгөөд түүний урд талд боржин чулуун мэлхий байдаг.




Зураг 2: Хэсэг байшингийн дэвсгэр зураг

### 3. АЖЛЫН ЯВЦ

**МАЛТЛАГА СУДАЛГАА**

МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АРГАЧЛАЛ

Малтлага хийх талбайг сонгон тэг татан барилгын нуралтыг тодруулах зорилгоор талбайн голоор хамар гаргаж явуулав. Малтлагын явцад зохиомол үеийг цэвэрлэн гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийв. Мөн дурсгалын анхны байдал болон малтлагын явц, малтлагаар илэрсэн олдвор тус бүр дээр гэрэл зургийн баримтжуулалт хийж, зарим зохиомол үед тойм гар зургийг үйлдэж байв. Малтлагаар илэрсэн олдворыг илэрсэн дэс дараалаар бүртгэж хувийн дугаар өгөв. Малтлага явуулсан дурсгалуудын анхны байдлаас эхлэн малтлага явуулж буй үе тус бүр дээр тэмдэглэл үйлдэж, малтлагын талбайн хөндлөн огтлолыг тодорхойлов. Гэрэл зургийн баримтжуулалт хийхэд NIKON маркийн дижитал аппарат хэрэгсэл ашигласан бөгөөд гар зургийг үйлдэхэд бодит хэмжээг 1:20 масштабаар жижиг рүүлж цаасан дээр буулгасан. Талбайн хөндлөн зүсэлтийн зураг хийхэд TOPCON маркийн өндөр хэмжигч багаж ашигласан болно**.**

**МАЛТЛАГА 1**

2018 оны хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Хэсэг байшингийн хэрэмт байгуулмж бүхий барилгын төв хэсэгт 6.10х4,80 метрийн хэмжээтэй тасалгаанд малтлага хийсэн болно.

Малтлага судалгааг явуулахдаа дурсгал дээрх өвс ургамал бүхий, өнгөн хөрсийг цэвэрлэгээ хийсний дараа тус малтлагын талбайг өнгөн 7х4.80 метрийн өрлөгт хуваан малтлагын талбайг үүсгэв. *(гэрэл зураг № 75)* Тасалгааны зүүн хойд талын өнцөгт хөдөлшгүй 0 цэгийг авав. Өнгөн хөрсний доод хэсэг 0 цэгээс доош 60 см гүнд буюу 1 дугаар үе, газрын дээд хэсэг 0 цэгтэй ижил түвшинд байна. Малтлагыг хамгийн нам хэсэгтэй тэнцүүлэн нэг үе болгон малтлагыг эхлүүлэв.

1-р үе. (Гүн 60) Малтлагын явцад элсэрхэг бор хөрс болон чулуун нуранги холилдсон гарав. Малтлагын талбай 0 цэгээс 10 см гүнээс баруун, хойд зүүн ханын өрлөг мэдэгдэж эхлэв. Тус үеийг фото зургийн баримтжуулалт хийв. *(гэрэл зураг №76-78)*

2-р үе. (Гүн 90) Хоёр дугаар үеийг 30 см гүнээр үргэжилүүлэв. Малтлагын явцад дөрвөлжилж зассан чулуу болон зарим хэсгээр тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд

илэрсээр байв. Малтлагын талбайн 4-р өрөгт 0 цэгээс 76 см гүнээс цэцэгт хэлбэртэй барилгын шавар чимэглэл гарав. (гэрэл зураг №80-81)

3-р үе.(120) Малтлагын дараагийн үе буюу 3-р үеийг 30 см зузаантай малтаж эхлэв. Малтлагын явцад нөмрөг болон тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд элсэрхэг бор хөрс, чулуун нуранги холилдсон гарав. (гэрэл зураг №82-84)

4-р үе. (150) Дөрөв дүгээр үеийг 30 см гүнээр үргэжилүүлэв. Тус үеээс зүүн хана дагуу (өрөг 17) хавтгай хэлбэртэй дээрээ цэцэг навч дүрслэл бүхий барилгын шавар чимэглэл илрэв. Малтлагын өрөг 34-ээс гүнээс 126 см гүнээс ёроол нь эмтэрхий цөгц, өрөг 35-аас төмөр эдлэл илрэв. Малтлагын явцад нөмрөг болон тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд элсэрхэг бор хөрс, чулуун нурангийн хамт холилдсон гарав. (гэрэл зураг №85-87)

5-р үе.(180) Малтлагын явцад 0 цэгээс доош 170 см гүнээс тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд, баруун болон зүүн хана дагуу хавтгай дөрвөлжин хэлбэртэй дээрээ цэцэг навчны дүрслэл бүхий барилгын шавар чимэглэл, баруун хойд хананаас 2 метр, баруун хананаас 3 метрийн зайд (өрөг 23) 160 см гүнээс хөх хээтэй шаазан ваарны хагархай хэсэг, шаазаны дотор талд даавууны өөдөс гарсан бол өрөг 35-аас 36 хооронд хөх шаазангийн хагархай хэсгүүд болон ёроолын хэсгийн хагархай гарав. (гэрэл зураг № 88-93)

6-р үе. (Гүн 200 см) 0 цэгээс доош 200 см гүнээс баруун хананаас 1,90 метрээс хойд хананаас 2 мертийн зайд 0 цэгээс 2 метрийн гүнээс бог малын шаант, далны яс, шувуу ургамлын дүрслэл бүхий сийлбэртэй ясан эдлэл, түүний доор бог малын шагай, түүний хажуу талд ясаар хийсэн нилээд эмтэрч бутарсан шатрын тэрэг мөн хөх шаазангийн хагархай хэсэг даавууны өөдөс тус тус гарлаа. Малтлагын явцад дөрвөлжилж зассан чулуун нуранги, нөмрөг, тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд гарсаар байв. (гэрэл зураг №94-96)

Тасалгааны голд байрлах тоосгон байгууламжийн урдаас буюу 44-р өргөөс (баруун хананаас 3,30 метрээс хойд хананаас 4.30-4.50 мертын зайд) 0 цэгээс доош 195 см гүнээс хүний дүрст сийлбэртэй ясан эдлэл, хөх шаазан ваарны хагархай хэсэг, чулуун хужны суурь, шавар ваарны хагархай, бог малын яс, даавууны хэсэг (өрөг 33-44), зандан мод тус тус гарав. Тоосгон байгууламжийн баруун урд хэсгээс хөх шаазан ваарны таг, сийлбэртэй ясан чимэглэл 2 ширхэг, ясан шатар (морь), зүүн хананаас 170-240 см зайд, хойд хананаас 120 см зайд 6-7 см зуузан шатсан дээврийн мод илрэв. Талбайн гол хэсгээс хойд хананаас 1

метрийн зайд баруун нийт 2 метрийн өргөнтэй тоосгон шал, түүний дээр 2 эгнээгээр өрсөн тоосгон өрлөг гарав. (Гүн 200 см). Малтлагын явцад нөмрөг, тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд илрэв. (гэрэл зураг №98)

Уг тасасалгааны хэмжээ нь 6.1 м урт 4.8 м өргөн. Баруун хананаас баруун хаалганы хавтас хүртэл, зүүн хананаас зүүн хавтас хүртэл тус бүр 1,90 метр байна. Хаалганы хавтасны хоорондын зай 2,25 метр байна. Хаалганы хавтасны баруун болон зүүн буландаа чулуун баганы суурьтай байна. Зүүн чулуун суурь 40х60 см хэмжээтэй. Өндөр нь 11,5 см байна. Баруун суурь 57х54 см хэмжээтэй 12 см өндөр. Хаалганы хавтасны баруун болон зүүн хананы урд буланд мөн адил дөрвөлжин баганы чулуун суурьтай байна. Зүүн баганы суурийн урт болон өргөн 32 см, өндөр нь 17 см өндөр байна. Зүүн урд чулуун хананы өндөр одоогийн байдалаар шалнаас дээш 1,45 метр өндөр, шаваасны өндөр шалнаас дээш 65 см байна. Баруун урд чулуу хананы өндөр  шалнаас дээш 1.25 метрын өндөр, одоогийн байгаа хананы шаваас шалнаас дээш 57 см байна.

Хоймор хэсгийн чулуу хананы хамгийн өндөр хэсэг нь шалнаас дээш 1,90 метр нам хэсэг 1,57 метр байна. Хоймор хэсэгт 2 багана байсан ул мөр үлджээ. Хоймор хэсгийн баруун баганы үлдэгдэл баруун хойд булангаас багана хүртэл 1.30 метрийн зайд, баганы диаметр ойролцоогоор 30см байна. Зүүн хойд булангаас зүүн багана хүртэл 1,2 м байна. Зүүн баганaны диаметр мөн адил 30 см байна. Хоёр баганы хоорондын зай 2,3 метр байна. Зүүн хананы өндөр шалнаас дээш 1.60-1.79 метрийн өндөр байна. Баруун урд булангаас хананд дотор байрлах модон баганы үлдэгдэл хүртэл 1.20 метр байна.

Тасалгааны гол хэсэгт хойд хананаас 1.07 метрийн зайд хөх болон улбар шар өнгийн тоосгоор 2 метр урт, 1,55 метр өргөн дөрвөлжилж тойруулан өрж, гол хэсэгт нь 4 хавтгай чулууг шигтгэн шалалсан байна. Түүний урд 2 үелэсэн улбар шар болон хөх өнгийн тоосгоор тахилын ширээ бололтой нийт 1.36 метрийн урт, 1 метрийн  өргөнтөй тоосгон байгууламж өрсөн байна. Эхний 15 см өндөр 8 см өргөнтэй хамар гаргаж, үргэжилүүлэн шалнаас дээш 25 см өндөр, 47 урттай өрлөг, 2 дахь өрлөг шалнаас дээш 39 см өндөр, 74 см урттай тоосгон өрлөг өрсөн байна.

Бид малтлагын дараа тоосгон өрлөг болон тоосгон шалыг шалгаж үзэхэд тоосгон шалан дороос хойд хананаас 1,50 метр, баруун хананаас 3 метрийн зайд барилгын шүншиг гаргав. Шүншигэнд нимгэн хуудсан алт, мөнгөн ээмэг, м,

саран хэлбэртэй мөнгөн эдлэл, мөнгөн утас, сувдны ширхэгүүд, зэс, гууль, төмөр эдлэл, явууны ясан хуяг, танан хясаа, тархи мана чулуун, манан эрхи, шилэн эрхи, оюу чулуу, усан болор, амьтны хэлбэртэй усан болор, тариа будаа зэргийг мөнгөн аяганд хийж давуунд ороосон байдалтай илрэв. (гэрэл зураг №97)



*Зураг 3: Хэсэг байшингийн агаарийн зураг*

**ОЛДВОРЫН ТОДОРХОЙЛОЛТ:**

**Сийлбэртэй ясан чимэглэл (Хүний дүрст) ХБ18-13**

Зааны ясаар хийсэн дөрвөлжин зуйван хэлбэрийн сийлбэртэй ясан эдлэл. Тус ясан эдлэл дээр сүнгийн үеийн дэвүүр барьсан урт сахалтай сүнгийн бичгийн

хүнийг сууж буйгаар дүрслэж орчин тойрны хус мод, ургамлыг мөн сийлсэн байна. Ясан эдлэлийн дээд хэсэг өмхөрч үгүй болжээ. Нийт урт нь 15.4 см, өргөн нь 6.3 см, гол хэсгээр 0.9 см байна. Хадгалалт дунд. Кав.43 Гүн 2.02 метр (гэрэл зураг №33, гар зураг №4)

**Сийлбэртэй ясан чимэглэл (Сармагчингийн дүрстэй) ХБ18-9**

Зааны ясаар дөрвөлжин зуйван хэлбэрийн сийлбэртэй ясан эдлэл. Тус ясан эдлэл дээр модон дээр сууж буй сармагчинг дүрслэхээс гадна байгал орчныг хус мод, ургамал, нисэж буй эрвээхэй зэргийг сийлсэн байна. Ясан эдлэлийн нийт урт нь 19.6 см, өргөн нь 6.2 см, зузаан нь 0.9 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №34, гар зураг №5)

**Сийлбэртэй ясан чимэглэл (Шувууны дүрстэй) ХБ18-14**

Зааны ясаар дөрвөлжин зуйван хэлбэрийн сийлбэртэй ясан эдлэл. Тус ясан эдлэл дээр хус мод, нисэж буй шувуу, уулыг дүрслэн гоёмсог сийлсэн байна. Ясан эдлэлийн баруун болон доод хэсэг өмхөрч үгүй болжээ. Тус эдлэлийн нийт урт нь 13.5 см, өргөн нь 4.9 см, зузаан нь 1 см байна. (гэрэл зураг №35, гар зураг №6)

**Шатар (Ноён) Бүртгэлийн дугаар ХБ18- Кав.12 Гүн 2 метр**

Ясаар хийсэн шатрын ноён. Уг шатрын толгойн дээд хэсгээр 6 цэцгийн дэлбээг сийллэж түүний доод хэсэгт 3 хүрээ сийлсэн байна. Шатрын суурь хэсэг хугарч үгүй болсон байна. Нийт өндөр нь 6.4 см, шатрын толгой хэсгийн голч 1.8 см, гол хэсгээр 0.9 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №44, гар зураг №13)

**Шатар (Бэрс) Бүртгэлийн дугаар ХБ18- Кав.23 Гүн 2 метр**

Ясаар хийсэн шатрын бэрс. Уг шатрын толгойн дээд хэсгээр 7 цэцгийн дэлбээг сийллэж түүний доод хэсгээр 3 хүрээ сийлсэн байна. Нийт өндөр нь 6.4 см, шатрын толгой хэсгийн голч 1.7 см, гол хэсгээр 0.9 см, суурь хэсгийн голч 2.1см байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №28, гар зураг №14)

**Шатар (Тэмээ) Бүртгэлийн дугаар ХБ18-   Кав.12 Гүн 2 метр**

Ясаар хийсэн шатрын тэмээ. Уг шатрын толгойн дээд хэсгээр 8 цэцгийн дэлбээг сийлэж түүн доод хэсгийг 3 хүрээг сийлсэн байна. Нийт өндөр нь 5.8 см, шатрын толгой хэсгийн голч 1.5 см, гол хэсгээр 0.9 см, суурь хэсгээр 2 см өргөн, 1,8 см зузаан байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №45, гар зураг №15)

**Шатар (Тэмээ) Бүртгэлийн дугаар ХБ18- Кав.23 Гүн 2 метр**

Ясаар хийсэн шатрын тэмээ. Уг шатрын толгойн дээд хэсэг хугарч үгүй болсон. Доод хэсгээр 3 хүрээ сийлсэн байна. Шатрын тал хэсэг хугарч үгүй болсон байна. Нийт өндөр нь 5.2 см, шатрын толгой хэсгийн голч 1.4 см, гол хэсгээр 0.7 см, суурь хэсээр 2.2 см өргөн, 2 см зузаан байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №46)

**Шатар (Морь) Бүртгэлийн дугаар ХБ18- Кав.33 Гүн 2 метр**

Ясаар хийсэн шатрын тэмээ. Нийт өндөр нь 8.3 см, шатрын морьны толгой хэсгийн өргөн нь 3 см, зузаан нь 1.3 см байна. Суурь хэсгээр 3.6 см өргөн, 2.3см зузаан байна. Суурь хэсэг хугарсан байдалтай илрэв. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №47, гар зураг №16)

**Шатар (Тэрэг) Бүртгэлийн дугаар ХБ18- Кав.33 Гүн 2 метр**

Ясаар хийсэн шатрын тэрэг. Шатрын толгой хэсэг дугуй хавтгай хэлбэртэй, түүний дээр цэцгийн дэлбээг чимэглэсэн байна. Нийт өндөр нь 7 см. Дугуй хэсгийн голч 4.8 см. Зузаан нь 0.4 см байна. Арын хэсэг нь хугарч эмтэрсэн байна. Шатрын суурь дөрвөлжин зууван хэлбэртэй. Шаврын суурь хэсгийн өргөн нь 3.8 см, зузаан нь 2.2 см байна. Хадгалалт дунд. Өргөн нь 4.7 см, хүрээ хэсгээр 0.9 см, гол хэсгээр 0.8 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №48)

**Шилэн таг** (ХБ17-6)

Ойролцоогоор 3.2 см тойргийн амсартай жижиг хэмжээний савыг таглах зориулт бүхий шилэн таг. Суурь хэсгээр тойрог 4,7 см. Тус тагны бариул бөөрөнхий дээшээ үзүүр хэсгээр шовх гурвалжин хэлбэртэй 1,8 см голчтой байна. Тагны нийт өндөр 3,3 см. Суурь хэсгийн зузаан 0.2-1 см байна. Хадгалалт сайн. (гэрэл зураг №36, гар зураг №7)

**Төмөр цагираг**

Дугуй хэлбэрийн 5.2 см голчтой, өргөн нь 0.5 см зузаан нь 0.1 төмөр цагираг. Гадна талын хэсгээр 2 зураасан хээтэй. Цагирагийг өлгөх болон тогтоох зориулт бүхий гогцоо гаргаж өгсөн байна. Цагираг хугарч салсан байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №37, гар зураг №8)

**Мөнгөн гинж (ХБ18-12)**

Кав. 25- гүн 170

Ойролцоогоор араваад 1.5 мм өргөнтэй нарийн мөнгөн гархийг нэгийг нөгөөд нь оруулан хэлхсэн байна. Гинжийн 2 талын үзүүрийг хэд хэд гогцоог гаргасан байна. Гинж нийт урт 59.5 см, өргөн нь 0.4 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №38)

**Дэнгийн шавар цөгц (ХБ18-12) Кав. 35 гүн 170**

Дугуй хэлбэрийн их бие, хавтгай ёроолтой бөгөөд ёроолын ирмэгийг цохиж зассан байна. Цөгцны дотор ёроолын төвд 8 мм өргөн 4 мм өндөр үзүүртэй хэсэг гаргаж өгсөн нь дэнгийн гол тогтоох зориулалттай юм. Амсрын голч 5.8 см, суурийн голч 5,9-6 см байна. Өндөр 1.4 см (гэрэл зураг №39, гар зураг №8)

**Цэцэг хэлбэрт төмөр чимэглэл** (ХБ18-7) Кав. 34 гүн 170

Дөрвөлжин хэлбэртэй нимгэн хуудсан төмрийн 4 талд дэлбээтэй цэцгэн хэлбэрийг гаргасан байна. 4 талын үзүүр хэсэгт нүхлэн төмөр хадаас хадсан байна. Мөн гол хэсэгт мөн адил хадаас нүхлэн хадаас хадсан 2 оромтой байна. Нийт урт 8,9 см, өргөн нь 7,6 см, зузаан нь 0.7 мм байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №40, гар зураг №9)

**Төмөр цөгц (ХБ18-) Кав. 34 гүн 126**

Жижиг хэмжээний тахилын төмөр аяга. Амсрын ирмэг нь гадагш бага зэрэг эргэн дээш гарсан хэлбэртэй, дугуй ёроолын хэсэгтэй байна. Өндөр нь 2,2 см, амсарын голч 4,9 см, суурийн голч 3.9 см. Зузаан 0.1 см. Ёроол хэсэг хугарч эмтэрсэн. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №41, гар зураг №10)

**Сувсны ширхэгүүд (ХБ18-) Кав. 23 гүн 2 м**

Тус ширхэгүүдэд нь дугуй хэлбэртэй нийт 3 ширхэг байгаа бөгөөд 1 ширхэг номин ногоон өнгөтэй байна. Эдгээрээс хамгийн номин ногоон өнгийн том нь 1.6x1.4 см жижиг нь 1.4x1.1 см. Улаан хүрэн өнгийн сувс нь1.4x1.1 см. Хадгалалт дунд байна. (гэрэл зураг №42, гар зураг №11)

**Төмөр хадаас (ХБ18-) Кав.22 гүн 2 м**

Дөрвөлжин гонзгой хэлбэртэй, толгойг нь хавтгайлж гол хэсэгт нь нүх гаргаж өгсөн доош нарийссан шовх үзүүртэй байна. Урт 8.6 см, өргөн нь толгой талдаа

2.5см, 1.2 см зузаан. Хадгалалт дунд. (гар зураг №43, гэрэл зураг №). Бүртгэлийн дугаар

**Хавтгай хүрэл чимэглэл (ХБ18-) Кав. 43 гүн 2 м**

Нимгэн хавтгай хуудсан дээр нарийн хүрэл утсаар хээ гаргаж чимж гагнасан байна. Нийт урт 3.4 см, өргөн нь 2.1 см, зузаан нь 1 мм байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №28)

**Хужны суурь**

Чулууг дөрвөлжилж зассаж хэлбэрт оруулан урласан. Суурь хэсгийг 3 шатлаж, гол хэсгийг дөрвөлжилж засаж дөрвөн тал нь цэцгийн навч сийлж голд нь дөрвөн дэлбээтэй цэцэг сийлсэн байна. Хүж байрлах хэсэгт нийт 9 ширхэг нүхэн суурь хийсэн байна. Хүжний зарим хэсэг хугарч үгүй болсон байна. Хүжний өндөр 11.4 см. Суурь хэсгийн өргөн нь 10.2 см, зузаан нь 4.7 см байна. Гол хэсгээр 3.8 см өргөн. Зузаан нь 3.4 см байна. Хүж байрлаж хэсгйин өргөн нь 5.8 см, зузаан нь 4.8 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №50, гар зураг №17)

**Шүншиг**

**Нимгэн хуудсан алт**

Дөрвөлжин хэлбэртэй нимгэн хуудсан алт. Хоёр хэсэг болж урагдсан байна. Тус алтан хуудасны урт нь ойролцоогоор 8.4 см өргөн нь 6.8 см. Жижиг хэмжээний алтан хуудасны урт нь 8 см, өргөн нь 3.5 см байна. (гэрэл зураг №53)

**Мөнгөн ээмэг**

Нарийн мөнгөн утсыг тахилгаж гогцоо үүсгэж, үзүүр хэсэгт эрдэний чулуу (сувд) суулгаж үзүүр хэсгийг нарийн утсаар хэд хэд ороож бэхэлсэн байна. Ээмэгний урт 3.7 см,зузан нь 1 мм байна. Чулуун эрдэнэ нь 2х1см хэмжээтэй байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №54, гар зураг №20)

**Мөнгөн аяга (ХБ18-) Кав. 13 гүн 2.40 м**

Цул мөнгөөр давтаж хийсэн бөмбөгөр хэлбэрийн тэгш амсар хавтгай ёроолтой мөнгөн аяга**.** Аяганы гадна талын амсар дагуу өргөн зурвас туузан хэсгээр есөн бадамлянхуа цэцэгс болон ургамлын хээг гаргаж тойруулсан сийлсэн байна. Аяганы амсарын голч 16.8 см, аяганы бөөр хэсгийн голч нь см, өндөр нь 5.5 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №28, гар зураг №19)

**Саран хэлбэртэй мөнгөн эдлэл Кав. 13 гүн 2.40 м**

Цул мөнгийг давтаж хавтгайлан сар хэлбэрээр зүсэж, нуглаж засч янзласан байна. Нийт урт 4.4 см, өргөн нь 1.1 см, гол хэсгээр 3 мм, үзүүр хэсгээр зузаан нь 1 мм байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №55, гар зураг №21)

**Мөнгөн утас**

0.3 мм нарийн мөнгөн утсыг хэд хэд давхарлан ороож үзүүр хэсэгт гогцоо үүсгэж нарийн утсаар хэд хэд ороон бэхлэсэн байна. Нийт урт 2.4 см, өргөн нь 0.9 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №56, гар зураг №22)

**Сувдны ширхэгүүд (ХБ18-) Кав. 13 гүн 2.40 м**

Тус цагаан өнгийн сувдны ширхэгүүдэд нийт 136 орчим байгаа бөгөөд голоор нүхлэж нарийн утасанд сүлбэж хийжээ. Эдгээр нь ойролцоогоор 2 миллиметрийн хэмжээтэй байна. Хадгалалт харилцан адилгүй байна. (гэрэл зураг №57)

**Зэс (ХБ18-) Кав. 13 гүн 2.40 м**

Дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн нимгэн хавтгай зэс эдлэл. Зэсний нэг өнцөгт дугуй хэлбэрийн нүх гаргаж өгсөн байна. Нийт урт 3.4 см, өргөн нь 2.1 см, зузаан нь 1 мм байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №58, гар зураг №23)

**Гууль (ХБ18-) Кав. 13 гүн 2.40 м**

Нимгэн хавтгай гууль. Гуулийн гол хэсэгт дугуй хэлбэрийн нүх гаргасан байна. Нийт урт нь 2.8 см, өргөн нь 1.6 см, зузаан нь 1 мм байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №59, гар зураг №24)

**Төмөр эдлэл Кав. 13 гүн 2.40 м**

Ойролцоогоор 2 мм өргөнтэй нарийн төмөр утсыг хэд хэд ороосон төмөр эдлэл. Уг төмөр утас нь хоорондоо зэвэрч барьцалдаж гонзгой дугуй цагираг хэлбэртэй болсон байна. Төмөр утасны 2 талын гол хэсгээр нарийн төмөр утсаар ороож бэхэлжээ. Төмөр эдлэлийн нийт урт 7.9 см, өргөн нь 0.6-0.7 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №61, гар зураг №26)

**Явууны ясан хуяг Кав. 13 гүн 2.40 м**

Явууны ясан хуягны нийт урт нь 2.4 см, өргөн нь 1.8 см, зузаан нь 1,2 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №60, гар зураг №25)

**Танан хясаа**

Хавтгай дөржөлжин хэлбэрийн цагаан өнгийн нийт 5 ширхэг танан хясаа шүншигэнд хийсэн байна. Уг хясааг голоор нь цоолож нүх гаргасан байна. Хясаануудын нийт урт нь ойролцоор 1 см, өргөн нь 8-9 мм байна. Зузаан нь 1 мм байна. Хадгалалт дунд (гэрэл зураг №62, гар зураг №27)

**Тархи мана чулуун эдлэл**

Хавтгай гонзгой зуйван хэлбэрийн тархи манан чулуун. Дээд хэсэгт нь цоолож нүхэлсэн байна. Үзүүр хэсгээр хугарч үгүй болжээ. Нийт урт 3.9 см, өргөн нь 1.6 см, зузаан нь 6 мм байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №61, гар зураг №15)

**Манан эрхи чулуу**

Мана чулуугаар хийсэн улаан хүрэн эрхи. Уг эрхи нь 1,1 см голчтой. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №63, гар зураг №28)

**Шилэн эрхи**

Улаан хүрэн өнгийн шилээр хийсэн эрхи. Уг эрхи нь 0.9 см голчтой. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №, гар зураг №29)

**Оюу чулуу**

Номин ногоон өнгийн оюу чулуу. Голоор нь цоолож нүхэлсэн. Нийт урт 1.2 см, өргөн нь 1.1 см, зузаан нь 9 мм байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №65, гар зураг №30)

**Усан болор**

Усан тунгалаг талс бүхий чулууг зуйван хэлбэрээр зассаж голоор нүхэлсэн байна. Нийт урт нь 3.9 см, өргөн нь 1.6 см, зузаан нь 6 мм байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №66, гар зураг №31)

**Амьтны хэлбэртэй усан болор**

Усан тунгалаг талс бүхий чулууг гахай (хулгана) хэлбэртэй зассаж голоор нүхэлсэн байна. Баруун талын хэсэгт сэтэрч хугарсан байна. Нийт урт нь 3.5 см, өргөн нь 2.1 см, зузаан нь 2.2 см байна. Хадгалалт дунд. (гэрэл зураг №67, гар зураг №32)

